

**Máṣe ṣiṣẹ lati di ọlọrọ̀:**
**dawọ kuro ninu ọgbọ́n ara rẹ.**
**Iwọ o ha fi oju rẹ si ohun ti kò si?**
**nítorí Dájúdájú, ọrọ̀ ṣe ìyẹ́ apá;**
**nwọn fò lọ bi idì si ọrun.**

Òwe 23:4-5



Ó sì wí fún wọn pé, “Ẹ ṣọ́ra, kí ẹ sì ṣọ́ra fún ojúkòkòrò;
Ó sì pa òwe kan fún wọn pé, “Ilẹ̀ ọlọ́rọ̀ kan hù lọ́pọ̀lọpọ̀:
Ó sì rò nínú ara rẹ̀ pé, “Kí ni èmi ó ṣe, nítorí èmi kò ní àyè
láti kó èso mi sí? On si wipe, Eyi li emi o ṣe: emi o wó aká
mi lulẹ, emi o si kọ́ nla; nibẹ̀ li emi o si kó gbogbo eso
ati ẹrù mi jọ. Emi o si wi fun ọkàn mi pe, Ọkàn, iwọ ni
ọ̀pọlọpọ ẹrù ti a tò jọ fun ọ̀pọlọpọ ọdun; fara balẹ̀, jẹ, mu,
kí o sì máa yọ̀. Ṣugbọn Ọlọrun wi fun u pe, Iwọ aṣiwere,
li oru yi li a o bère ọkàn rẹ lọwọ rẹ: njẹ tani nkan wọnni
yio ha iṣe, ti iwọ ti pèse? Bẹ̃ni ẹniti o tò iṣura jọ fun ara
rẹ̀, ti kò si li ọrọ̀ lọdọ Ọlọrun. Lúùkù 12:15-21

...Ẹ̀yin ọmọ, ẹ wo bí ó ti ṣòro tó fún àwọn tí ó gbẹ́kẹ̀lé
ọrọ̀ láti wọ ìjọba Ọlọrun! Máàkù 10:24

Nítorí èrè kí ni yóò jẹ́ fún ènìyàn, bí ó bá jèrè gbogbo ayé,
tí ó sì sọ ẹ̀mí ara rẹ̀ nù? Tàbí kí ni ènìyàn yóò fi ṣe
pàṣípààrọ̀ ọkàn rẹ̀? Máàkù 8:36-37

Ẹniti o ba fẹ fadaka kì yio tẹ́ ẹ lọrun; tabi ẹniti o fẹran
ọ̀pọlọpọ pẹlu ibisi: asan li eyi pẹlu. Oníwàásù 5:10

Ẹ gbé ìfẹ́ni sí àwọn ohun ti òkè, kì í ṣe àwọn ohun tí ń bẹ lórí ilẹ̀ ayé. KOLOSE 3:2

Ṣugbọn ìwa-bi-Ọlọrun pẹlu itẹlọrun èrè nla ni. Nítorí a kò mú nǹkan kan wá sí ayé, ó sì dájú pé a kò lè mú nǹkan kan jáde. Ati nini ounje ati aṣọ jẹ ki a ni itẹlọrun pẹlu rẹ. 1 Tímótì 6:6-8

Ẹ máṣe gbẹkẹle inilara, ẹ má si ṣe di asan ni ole jija: bi ọrọ̀ ba npọ̀ si i, ẹ máṣe fi ọkàn nyin le e. Sáàmù 62:10

Kí ẹni tí ń jalè má ṣe jalè mọ́; EFESU 4:28

Ẹ tà ohun tí ẹ ní, kí ẹ sì fi àánú ṣe; Ẹ pèsè àpò fún ara yín tí kò gbó, ìṣúra ní ọ̀run tí kì yóò yẹ̀, níbi tí olè kò lè sún mọ́, tí kòkòrò kò sì lè bàjẹ́. Nítorí níbi tí ìṣúra rẹ bá wà, níbẹ̀ ni ọkàn rẹ yóò wà pẹ̀lú. Lúùkù 12:33-34

Ṣugbọn nigbati iwọ ba nṣe ãnu, máṣe jẹ ki ọwọ́ òsi rẹ mọ̀ ohun ti ọwọ́ ọtún rẹ nṣe: ki ãnu rẹ ki o le wà ni ìkọkọ: ati Baba rẹ ti o riran ni ìkọkọ, tikararẹ̀ yio san a fun ọ ni gbangba. MÁTÍÙ 6:3-4

Ibukún ni fun ẹniti nkiyesi talaka: Oluwa yio gbà a ni igba ipọnju. Sáàmù 41:1

Dabobo talaka ati alainibaba: ṣe ododo fun olupọnju ati alaini. Sáàmù 82:3

Ẹniti o gbẹkẹle ọrọ̀ rẹ̀ yio ṣubu; ṣugbọn olódodo yóo gbilẹ̀ bí ẹ̀ka. OWE 11:28

Ẹnikan mbẹ ti o sọ ara rẹ̀ di ọlọrọ̀, ṣugbọn kò ni nkan; OWE 13:7

Ẹniti o ngàn ọmọnikeji rẹ̀ o ṣẹ̀: ṣugbọn ẹniti o ṣãnu fun talaka, ibukún ni fun u. OWE 14:21

Ẹniti o ṣãnu fun talaka, Oluwa li o wín; eyi ti o si fi fun ni on o san a pada fun u. OWE 19:17

Orúkọ rere sàn ju ọrọ̀ lọpọlọpọ lọ, ati ojurere ju fadaka ati wúrà lọ. OWE 22:1

Ẹniti o ba li oju rere li a o bukún fun; nitoriti o fi ninu onjẹ rẹ̀ fun awọn talaka. OWE 22:9

Ẹniti o nfifun talaka kì yio ṣe alaini: ṣugbọn ẹniti o pa oju rẹ̀ mọ́ yio ni egún pipọ. OWE 28:27